# ХИТОЙНИНГ МАРКАЗИЙ ОСИЁДАГИ ЭНЕРГЕТИКА-ИҚТИСОДИЙ ДИПЛОМАТИЯСИ

*АЛИМОВ ОҚИЛИДДИН*
ORCID: 0000-0001-6919-9466
*сиёсий фанлар бўйича фалсафа доктори (PhD), ТДШУ*

***Аннотация.*** *Хитой Халқ Республикаси ҳозирги вақтда ривожланиш динамикаси бўйича дунёда биринчи ўринлардан бирини эгаллайди. Албатта, миллий иқтисодиётнинг юқори ўсиш суръатларини сақлаб қолиш энергия ресурсларига бўлган талабни ҳам оширади. Мамлакат ичида катта ҳажмдаги нефть захиралари бўлмаса-да (статистик маълумотларга кўра, дунё жами захираларининг 1,1% ини ташкил қилади), Хитой нефть қазиб олиш бўйича дунёда бешинчи ўринда туради. Мамлакат нефть қазиб олиш бўйича йирик давлатлардан бири бўлишига қарамай, айни пайтда унинг энг йирик импортёри ҳамдир.*

*Энергия истеъмолининг доимий ўсиши натижасида ХХР нефть импортини тобора кўпайтиришга мажбур бўлмоқда. 2020 йилда нефть импорти 7% оширилиб, 61,83 млн. тоннани ташкил этди. Мамлакат ичида ишлаб чиқариладиган нефть ҳажми янада оширилган тақдирда ҳам, энергия ресурсларига бўлган талаб маҳаллий нефть қазиб олиш даражасидан анча тез ўсади. Табиий газ билан боғлиқ вазият ҳам кескинлигича қолмоқда. Мамлакат табиий газнинг катта захираларига эга эмас, аниқланган захиралар ҳажми дунё жами захираларининг 1,5 фоизини ташкил қилади.*

*Марказий Осиёдаги ривожланаётган мамлакатларнинг аксарияти Хитой билан яқин ҳамкорликка киришган. ХХРнинг Қозоғистон, Ўзбекистон, Тожикистон, Қирғизистон, Туркманистон билан ҳамкорлиги тобора мустаҳкамланиб бормоқда. Шунингдек, иқтисодий ва энергетика ҳамкорлиги кўплаб янги интеграцион лойиҳаларни ишлаб чиқиш ва амалга оширишга туртки берди. Жумладан, "Ипак йўлининг тикланиши" лойиҳаси Марказий Осиё мамлакатларининг Хитой, Туркия ва ҳатто Германия билан янада қулай ва динамик иқтисодий ҳамкорлиги учун янги инфратузилма тармоғини қуришни назарда тутади. Мазкур лойиҳа доирасида нафақат божхона режимларини соддалаштириш, балки янги алоқа йўлларини қуриш, Осиё бозорини кенгайтириш режалаштирилган.*

*Марказий Осиё минтақаси билан энергетик ҳамкорлик яқин келажакда Хитойга энергия хавфсизлигининг янги босқичига чиқиш имконини беради. Денгиз йўллари орқали энергия ресурсларини ташиш хавфсизлигининг ниҳоятда заифлиги туфайли Марказий Осиёнинг стратегик роли тобора ошиб бормоқда.*

***Таянч сўз ва иборалар:*** *энергетика дипломатияси, энергетика стратегияси, энергетика хавфсизлиги, энергия ресурслари диверсификацияси сиёсати, минтақавий энергетика ҳамкорлиги.*

***Аннотация.*** *Китайская Народная Республика в настоящее время занимает первое место в мире по динамике развития. Безусловно, сохранение высоких темпов роста национальной экономики также повысит потребность в энергоресурсах. Хотя страна не обладает большими запасами нефти (по статистике на ее долю приходится 1,1% от общемировых запасов), Китай занимает пятое место в мире по добыче нефти. Хотя страна является одним из крупнейших в мире производителей нефти, она также является ее крупнейшим импортером.*

*В результате неуклонного роста энергопотребления КНР вынуждена увеличивать импорт нефти. В 2020 году импорт нефти увеличился на 7% до 61,83 млн тонн. Даже при дальнейшем увеличении объема добываемой в стране нефти потребность в энергоресурсах будет расти гораздо быстрее, чем уровень внутренней добычи нефти. Ситуация с природным газом также остается напряженной. Страна не имеет больших запасов природного газа, а объем разведанных запасов составляет 1,5 процента от общемировых запасов.*

*Большинство развивающихся стран Центральной Азии вступили в тесное сотрудничество с Китаем. Укрепляется сотрудничество Китая с Казахстаном, Узбекистаном, Таджикистаном, Кыргызстаном и Туркменистаном. Экономическое и энергетическое сотрудничество также привело к разработке и реализации многих новых интеграционных проектов. В частности, проект «Реконструкция Шелкового пути» предусматривает строительство новой инфраструктурной сети*

*для более удобного и динамичного экономического сотрудничества стран Центральной Азии с Китаем, Турцией и даже Германией. Проект предусматривает не только упрощение таможенных режимов, но и строительство новых путей сообщения и расширение азиатского рынка.*

*Энергетическое сотрудничество с центральноазиатским регионом позволит Китаю уже в ближайшее время вступить в новую фазу энергетической безопасности. Стратегическая роль Центральной Азии возрастает из-за крайне слабой обеспеченности транспортировки энергоресурсов морским путем.*

***Опорные слова и выражения:*** *энергетическая дипломатия, энергетическая стратегия, энергетическая безопасность, политика диверсификации энергоресурсов, региональное энергетическое сотрудничество.*

***Abstract.*** *The People's Republic of China currently ranks first in the world in terms of development dynamics. Of course, maintaining high growth rates of the national economy will also increase the need for energy resources. Although the country does not have large oil reserves (according to statistics, it accounts for 1.1% of the world's reserves), China ranks fifth in the world in terms of oil production. Although the country is one of the world's largest producers of oil, it is also its largest importer.*

*As a result of the steady growth in energy consumption, China is forced to increase oil imports. In 2020, oil imports increased by 7% to 61.83 million tons. Even with a further increase in the volume of oil produced in the country, the need for energy resources will grow much faster than the level of domestic oil production. The situation with natural gas also remains tense. The country does not have large reserves of natural gas, and the amount of proven reserves is 1.5 percent of the world's reserves.*

*Most of the developing countries of Central Asia have entered into close cooperation with China. China's cooperation with Kazakhstan, Uzbekistan, Tajikistan, Kyrgyzstan and Turkmenistan is being strengthened. Economic and energy cooperation has also led to the development and implementation of many new integration projects. In particular, the Silk Road Reconstruction project provides for the construction of a new infrastructure network for more convenient and dynamic economic cooperation between the countries of Central Asia and China, Turkey and even Germany. The project envisages not only the simplification of customs regimes, but also the construction of new means of communication and the expansion of the Asian market.*

*Energy cooperation with the Central Asian region will allow China to enter a new phase of energy security in the near future. The strategic role of Central Asia is growing due to the extremely poor provision of energy resources transportation by sea.*

***Keywords and expressions:*** *energy diplomacy, energy strategy, energy security, energy diversification policy, regional energy cooperation.*

**Кириш.** Бугунги глобаллашув даврида илм-фан ва техниканинг ривожланиши, саноат ва ишлаб чиқаришнинг кенгайиши, аҳоли сонининг кўпайиши энергия ресурсларига бўлган эҳтиёжининг ҳам ортишига олиб келмоқда. Бундай вазиятда энергетика сиёсати ва дипломатияси ҳар бир давлатнинг энг муҳим стратегик вазифаларидан бирига айланди. Замонавий босқичда ҳар қандай давлатнинг ташқи иқтисодий фаолияти ва дипломатияси етарлича сиёсийлашган бўлиб давлатлар ўртасидаги ҳамкорлик ва ўзаро муносабатларнинг иқтисодий жиҳатларини ўз ичига олади.

Энергия ресурслари, хусусан нефть танқислиги ва нархининг тез кўтарилиши ҳамда қазиб олинадиган ёқилғидан фойдаланишнинг экологик жиҳатлари, мамлакатлар энергетика хавфсизлиги ҳақидаги кескин мунозаралар XXI асрнинг биринчи чорагига келиб ҳам тўхтамади.

Хитой Халқ Республикаси ҳозирги вақтда ривожланиш динамикаси бўйича дунёда биринчи ўринлардан бирини эгаллайди. Албатта, миллий иқтисодиётнинг юқори ўсиш суръатларини сақлаб қолиш энергия ресурсларига бўлган талабни ҳам оширади.

Мамлакат ичида катта ҳажмдаги нефть захиралари бўлмаса-да (статистик маълумотларга кўра, дунё жами захираларининг 1,1% ини ташкил қилади), Хитой нефть қазиб олиш бўйича дунёда

бешинчи ўринда туради. Мамлакат нефть қазиб олиш бўйича йирик давлатлардан бири бўлишига қарамай, айни пайтда унинг энг йирик импортёри ҳамдир.

Энергия истеъмолининг доимий ўсиши натижасида ХХР нефть импортини тобора кўпайтиришга мажбур бўлмоқда. 2020 йилда нефть импорти 7% оширилиб, 61,83 млн. тоннани ташкил этди[1]. Мамлакат ичида ишлаб чиқариладиган нефть ҳажми янада оширилган тақдирда ҳам, энергия ресурсларига бўлган талаб маҳаллий нефть қазиб олиш даражасидан анча тез ўсади. Табиий газ билан боғлиқ вазият ҳам кескинлигича қолмоқда. Мамлакат табиий газнинг катта захираларига эга эмас, аниқланган захиралар ҳажми дунё жами захираларининг 1,5 фоизини ташкил қилади.

Сўнгги пайтда импорт қилинадиган газ улушининг ҳам кескин ўсаётганлигини кузатишимиз мумкин. 2020 йилда табиий газ истеъмоли 320 миллиард кубометрни ташкил этди ва импорт қилинадиган газ улуши 5,7% га оширилиб 107268 млрд. кубометрни ташкил этди.

Хитойга нефть ва табиий газ импортининг кўпайиши, бир томондан, Хитой иқтисодиётининг энергияга бўлган эҳтиёжнинг ошиши, иккинчи томондан, ҳукуматнинг мамлакатнинг энергия балансида кўмир улушини камайтиришга бўлган уринишлари билан боғлиқ. Шу боисдан бу икки турдаги импорт ресурсларининг улуши аста-секин ўсиб боради, чунки ХХР қисқа муддатда декарбонатизация муаммосини бошқа йўл билан ҳал қила олмайди.

**Мақсад ва вазифалар.** Тадқиқотнинг мақсади сифатида Хитойнинг Марказий Осиёдаги энергетика-иқтисодий дипломатиясини таҳлил этиш белгиланган. Мақсаддан келиб чиққан ҳолда, мақолада ХХР ташқи сиёсатида энергетика дипломатиясининг роли, энергетика хавфсизлигини таъминлаш стратегиялари, Хитой энергетика дипломатиясининг ўзига хос жиҳатлари ҳамда Марказий Осиё мамлакатлари билан иқтисодий ҳамкорлигининг ривожланиш тенденцияларини ёритиш каби вазифалар белгиланган.

**Усуллар:** мақолада назарий-методологик, статистик таҳлил ва тизимлаштириш тамойиллари, шунингдек, қиёсий, тизимли таҳлил каби усуллардан фойдаланилди.

Натижалар ва мулоҳаза. ХХ асрнинг 90-йиллари охиридан бошлаб Хитойнинг энергетика стратегияси мамлакат миллий компанияларининг хорижий нефть ва газ ишлаб чиқариш лойиҳаларида кенг кўламли иштирокини назарда тутади. Хитойнинг энергия дипломатиясининг мақсади нафақат мамлакатнинг энергия хавфсизлигини таъминлаш, балки энергия технологияларини модернизация қилиш дастурини амалга оширишдир. Хитойнинг минтақавий энергетика сиёсатининг устувор йўналишлари қўшни минтақалар – Жануби-Шарқий Осиё, Марказий Осиё давлатлари, шунингдек, Россия ва Австралияга қаратилгандир. Пекиннинг энергетика дипломатиясининг яна бир муҳим йўналиши Африка ва Лотин Америкасидаги энергия ресурсларига киришни кенгайтириш ва Яқин Шарқ мамлакатлари билан ҳамкорликни янада мустаҳкамлашдан иборатдир[2]. Бундан ташқари, Хитой компанияларининг иштироки географияси аста-секин кенгайиб бормоқда ва ҳозирга қадар яқин ҳудудлар – Осиё-Тинч океани ва Марказий Осиё минтақаси ҳамда Африка, Европа, Шимолий ва Жанубий Американинг географик жиҳатдан анча чекка ҳудудларини ҳам қамраб олган.

Хитойнинг хориждаги энергия манбалари борасидаги фаоллиги сўнгги йигирма йил ичида анча фаоллашгани, ҳукумат энергетика хавфсизлиги сиёсатини кучайтирганини кузатиш мумкин. Ҳукумат мамлакатнинг нефт-газ компанияларини Қозоғистон, Ўзбекистон, Туркманистон, Ангола, Судан ва Эрон каби Хитойнинг асосий энергетика шерикларининг нефть ва газ конларига сармоя киритишига кўмаклашмоқда ва рағбатлантирмоқда.

---

[1] Китай в 2020 г. увеличил импорт нефти на 7%, газа – на 5% //https://neftegaz.ru/news/finance/659188-kitay-v-2020-g-uvelichil-import-nefti-na-7-gaza-na-5/.

[2] Петелин Е.Н. Как стать глобальной энергетической державой // Азия и Африка сегодня, 2014. – № 5. – С.12.

Бугунги кунда Хитой бутун дунёда барқарор етказиб берувчиларга эга: МДҲ мамлакатлари, Яқин Шарқ, Африка давлатлари, Лотин Америкаси ва ҳатто Канадани ушбу рўйхатга киритиш мумкин. Шу жиҳатдан, бугунги кунда Хитой импорт қилинадиган энергия манбалари оқимини диверсификация қиладиган кенг таъминот тармоғига эга, деб айтиш мумкин.

China National Petroleum Corporation (CNPC), China Petrochemical Corporation (Sinopec) ва China National Offshore Oil Corporation (CNOOC) каби мамлакат энергетика саноатининг гигантлари орқали Хитой 1993 йилданоқ хорижий лойиҳаларга сармоя киритишни бошлади[1]. 2002 йилдан Хитой нефть ва газ компанияларининг капитал харажатлари ошди ва 2008 йилдаги жаҳон молиявий инқирози Хитой компанияларининг, айниқса, Шимолий ва Жанубий Америкада кенгайиши учун қўшимча имкониятлар яратди. 2011 йилга келиб Хитой хорижий инвестицияларнинг қарийб ярми хориждаги энергия ресурслари конларини ўзлаштиришга йўналтирилди.

Марказий Осиёдаги ривожланаётган мамлакатларнинг аксарияти Хитой билан яқин ҳамкорликка киришган. ХХРнинг Қозоғистон, Ўзбекистон, Тожикистон, Қирғизистон, Туркманистон билан ҳамкорлиги тобора мустаҳкамланиб бормоқда. Шунингдек, иқтисодий ва энергетика ҳамкорлиги кўплаб янги интеграцион лойиҳаларни ишлаб чиқиш ва амалга оширишга туртки берди. Жумладан, “Ипак йўлининг тикланиши” лойиҳаси Марказий Осиё мамлакатларининг Хитой, Туркия ва ҳатто Германия билан янада қулай ва динамик иқтисодий ҳамкорлиги учун янги инфратузилма тармоғини қуришни назарда тутади. Мазкур лойиҳа доирасида нафақат божхона режимларини соддалаштириш, балки янги алоқа йўлларини қуриш, Осиё бозорини кенгайтириш режалаштирилган.

Хитойнинг энергия ресурслари импортини кенгайтириш стратегияси динамик ривожланаётган мамлакатни энергетика хавфсизлигини таъминлашнинг долзарб зарурати ҳисобланади. 2014 йилда Хитой Халқ Республикаси Давлат Кенгаши Энергияни ривожлантириш стратегияси бўйича Ҳаракатлар режасини қабул қилди. Бу ўз навбатида самарали, ўзини ўзи таъминлайдиган, экологик тоза ва инновацион энергия ресурслари ишлаб чиқариш ва истеъмол қилишга ўтишни назарда тутарди. Режага кўра, энергия балансида қазилмайдиган ёқилғининг улуши 15%гача, табиий газ улуши 10%, кўмир 62% гача оширилади.

Шунингдек, миллий энергетика хавфсизлигини таъминлаш мақсадида Хитойнинг шарқий қирғоқбўйи ҳудудларида техник-иқтисодий асослашдан сўнг янги атом электр станциялари қурилиши бошланди. Шу билан бирга энергия истеъмолида гидро, шамол ва қуёш энергияси улушини ошириб бориш устувор мақсадлар саналади[2].

Ҳозирги вақтда нефтининг қарийб 60 фоизи ташиб келтирилади. Саудия Арабистони, Ангола ва Россия эса энг йирик нефть етказиб берувчилардир. Табиий газнинг 30% дан ортиғи импорт қилинади.

Хитойлик тадқиқотчиларнинг фикрича, ҳозирги вақтда Хитойнинг энергия хавфсизлиги стратегиясида қуйидаги учта йўналиш устувор ҳисобланади: 1) диверсификация бўйича ҳамкорлик; 2) энергия тежамкорлиги ва самарадорлиги; 3) технологиялар соҳасидаги инновациялар[3].

---

[1] Фан Тинтин (КНР). Развитие нефтегазового сектора Китая // Азия и Африка сегодня, 2012. – № 1. – С. 20.

[2] Energy Development Strategy Action Plan (2014–2020) // Asia and Pacific Energy Forum 2014 https://policy.asiapacificenergy.org/node/138

[3] Ли Син, Ван Чэнсин Стратегия энергетической безопасности Китая в Центральной Азии,// Сравнительная политика, – 2013, № 2. https://mgimo.ru/files2/z07_2013/comp-polit_2013–2_li_wan.pdf

Агар етказиб беришни диверсификация қилиш муаммоси ХХР томонидан қисқа вақт ичида ҳал қилинган бўлса, транспорт-транзит хавфсизлигини таъминлаш муаммолари Пекинни ҳамон безовта қилмоқда. Жаҳон иқтисодиётининг глобаллашуви халқаро алоқаларда денгиз алоқасининг ролини кескин оширди. Транзит хавфсизлигини таъминлаш масаласи АҚШ ва унинг иттифоқчиларининг Хитойнинг нефть таъминотининг қарийб 80 фоизи ўтадиган Ҳинд океани ва Жанубий Хитой денгизидаги устун мавқеи билан мураккаблашади[1].

Хитойнинг "Марварид шодаси" стратегияси Ҳинд океани сувларида Хитойнинг ҳарбий иштирокини кучайтиришга қаратилган, бу эса денгиз транспортининг хавфсизлигини яхшилашни назарда тутади.

Бундай вазиятда мамлакатнинг Ормуз ва Малакка бўғози орқали нефть импортига юқори даражада қарамлиги Марказий Осиё минтақаси орқали ўтадиган энергия манбаларини етказиб беришнинг муқобил йўлларини излашга қизиқишнинг ортишига олиб келади.

Хитойнинг замонавий дунёдаги энергетика муаммолари мамлакат иқтисодиётининг ривожланиш хусусиятлари билан боғлиқ бўлган учта асосий муаммо билан белгиланади.

Биринчидан, бу ўрта ва узоқ муддатда углеводородлар импортини диверсификация қилиш муаммоси; Бу йўналишдаги ишлар Малакка бўғози муаммоси билан чамбарчас боғлиқ бўлиб, у орқали Хитойга нефть етказиб беришнинг қарийб 80 фоизи ўтади. Шу сабабли, ХХР энергетика соҳасида кенг кўламли устуворликларга эга бўлиб, энергия ресурсларини етказиб беришни диверсификация қилишга қаратилган кўп векторли сиёсатни олиб бормоқда.

Иккинчидан, бу мамлакатнинг ички энергия баланси муаммоси. Келажакда кўмирдан катта миқдорда фойдаланишнинг мумкин эмаслиги, нефть ва газнинг катта захиралари йўқлиги сабабли, ХХР маъмурияти атом ва гидроэнергетика, муқобил қайта тикланадиган энергия ресурсларининг ривожланишига катта эътибор қаратади.

Учинчидан, айнан энергия тежайдиган технологиялар мамлакатга энергия сарфини камайтиришга ва "яшил иқтисодиёт"ни қуришга имкон беради. Бу муаммоларнинг ҳал этилиши Хитой энергетика хавфсизлигининг янги даражасига кўтарилиши ва жаҳон миқёсидаги энергетик позициясининг сезиларли даражада мустаҳкамланишини таъминлайди.

Атом энергетикаси соҳасидаги ҳамкорлик ҳозирги кунда Хитой учун энг истиқболли соҳалардан биридир. ХЭА прогнозларига кўра, Хитой 2030 йилга бориб атом энергияси ишлаб чиқарувчи энг йирик давлатга айланади. Аммо, ядровий хом ашёнинг етишмаслиги сабаб мамлакат атом саноатининг ривожланиши қийин кўринади. Шу нуқтаи назардан, Хитой учун Марказий Осиё билан ҳамкорлик катта аҳамиятга эга.

Уран саноатида Хитойдаги вазиятни мураккаблаштирадиган қатор тенденциялар мавжуд. Хусусан, экспертлар ишлаб чиқариш харажатлари паст бўлган йирик уран конлари сонининг сезиларли камайишини тахмин қилмоқдалар[2]. Дунёдаги уран захираларининг 13 фоизига эга бўлган Қозоғистон Республикаси ҳозирда энг йирик ишлаб чиқарувчи ҳисобланади (2009 йилдан буён), бу соҳада ХХР билан яқин алоқаларга эга, бу эса келгусида мамлакатларнинг энергетика соҳасидаги ўзаро ҳамкорлигини янада ривожлантиради.

Шуниси эътиборга лойиқки, "арзон" уран тугагач, Хитой ишлаб чиқариш харажатлари ўртача бўлган конларни ўзлаштиришга киришади. Мутахассисларнинг фикрича, яқин келажакда ҳатто компанияларнинг янги конларни ишга тушириш ва жорий қувватларини кенгайтириш бўйича барча режалари амалга оширилган тақдирда ҳам, уран қазиб олиш қувватларининг тақчиллиги ошади.

---

[1] Хлопов О. А. Энергетическая политика и стратегия Китая // Вестник МГОУ. – 2015, № 4. – С. 125.

[2] Бойцов А. В. Устойчивое развитие мировой урановой промышленности: вызов времени // Атом экспорт http://2010.atomexpo.ru/media/Present/9.1_A. V. Boytsov.pdf

Ҳукуматнинг барча уринишларига қарамай, Хитойнинг энергия балансида, кўмир юқори рол ўйнамоқда. Кўмирдан фойдаланиш атроф-муҳитга жиддий зарар етказиши сабабли ҳукумат ундан фойдаланишни камайтириш чораларини кўрмоқда. Прогнозлардаги фарқларга қарамай: 2035 йилда газга бўлган талабнинг максимал ва минимал сценарийлари орасидаги фарқ 365 миллиард кубометрни ташкил қилади. Хитойда газ истеъмоли йилдан-йилга ўсишда давом этмоқда. Шу боисдан, миллий энергетика хавфсизлиги мезонларига асосланиб Хитой табиий газ етказиб берувчиларни танлашда географик яқинлик омилини ҳисобга олади.

Марказий Осиё давлатлари ҳукуматлари минтақанинг транспорт-логистика тармоқларини ривожлантиришга интилмоқдалар. Қозоғистоннинг "Ипак йўли иқтисодий камари" ва ушбу минтақадаги транспорт-коммуникация салоҳиятини яхшилашга қаратилган бошқа лойиҳалардаги ҳамкорлиги, минтақа давлатларининг кўп томонлама иқтисодий ҳамкорлигининг фаоллашгани муҳим аҳамиятга эга.

Минтақа давлатлари билан ҳамкорлик Хитойга Малакка бўғози орқали келадиган энергия манбаларини етказиб беришда узилишларнинг олдини олишда, Яқин Шарқ минтақасида беқарорлик кучайиши билан боғлиқ хавфларни олдини олишда ва сиёсий вазият кескинлашиб Хитойнинг денгиз алоқалари тўсиб қўйилган тақдирда жуда катта ёрдам беради. Марказий Осиё минтақаси билан энергетик ҳамкорлик яқин келажакда Хитойга энергия хавфсизлигининг янги босқичига чиқиш имконини беради. Денгиз йўллари орқали энергия ресурсларини ташиш хавфсизлигининг ниҳоятда заифлиги туфайли Марказий Осиёнинг стратегик роли тобора ошиб бормоқда.

Ўзбекистон билан Хитой ўртасидаги энергетика соҳасидаги ҳамкорлик 1997 йилда бошланган. 2004 йилда ШҲТ саммитида дўстлик ва қўшма лойиҳалар ривожлантириш тўғрисидаги баёнот имзоланган. Худди шу йили "Ўзбекнефтгаз" компанияси ва Хитой миллий нефть корпорацияси ўртасида нефть ва газ соҳасида ҳамкорлик тўғрисида бир қанча шартномалар имзоланди.

2006 йил июнь ойида Ўзбек миллий нефть компанияси ҳамда Хитой миллий нефть ишлаб чиқиш корпорацияси ўртасида Ўзбекистоннинг умумий майдони 34000 кв км бўлган ҳудудида бешта блокни ўз ичига олган нефть ва газ қидирув ишларини йўлга қўйиш тўғрисидаги битим имзоланди.

Бундан ташқари, икки мамлакат табиий газни сотиб олиш ва сотиш бўйича шартномалар имзоладилар ва Ўзбекистон Хитойга йилига 10 миллиард куб метр табиий газ етказиб беришини кафолатлади. 2011 йилда икки давлат нефть ва газ қувурлари қурилиши, шунингдек, нефть ва газни сотиб олиш ва сотиш учун 5 миллиард доллардан ортиқ маблағни ўз ичига олган иқтисодий ва савдо битимини имзоладилар. Бу келишувга кўра, Ўзбекистоннинг Хитойга табиий газ етказиб бериш ҳажми 25 миллиард куб метрга ошди.

2013 йилда Ўзбекистон ва Хитой энергетика соҳасидаги ҳамкорликни кенгайтиришни давом эттириш, табиий газ қувурларининг узоқ муддатли хавфсиз ва барқарор ишлашини таъминлаш учун нефть, табиий газ ва уранни биргаликда қидириш ишларини кучайтириш бўйича бир қанча шартномаларга имзо чекдилар. Сурхон нефт-газ ҳудудида нефть ва газни қазиб олиш имкониятларини ўрганиш учун икки мамлакат нефт-газ компаниялари қўшма ишчи гуруҳини туздилар ва нефтни ўзлаштириш бўйича қўшма корхона тузишга қарор қилдилар.

2013 йил сентябрь ойида Хитой-Ўзбекистон газ қувурини қуриш ва эксплуатация қилиш тўғрисидаги асосий битимнинг иккинчи қўшимча протоколи, нефть ва газ конларини қидириш ва ўзлаштириш бўйича қўшма корхона ташкил этиш тўғрисидаги асосий битим, "Янги Ипак йўли" нефть ва газ компаниясини тузиш тўғрисидаги битим каби бир қатор

шартномаларнинг имзоланиши икки мамлакат ҳукуматлари ва корхоналарининг энергетика соҳасидаги ҳамкорлигини янада чуқурлаштиришини англатарди.

2014 йилда Хитой-Ўзбекистон қўшма корхонаси "Asian Gas Transportation Company" Хитой-Марказий Осиё газ қувурининг ўзбек участкасидаги “C” линиясини қуришга 320 миллион доллар сармоя киритди.

Хитой ва Ўзбекистон ўртасидаги ҳамкорликнинг асосий йўналиши табиий газ соҳасидир ва албатта, бу нефть соҳасидаги ҳамкорлик ривожланишни ҳам ўз ичига олади.

Хитой учун Туркманистон билан ҳам энергетика соҳасидаги ҳамкорлик муҳим аҳамиятга эга. Дастлаб, нефть ва газни қидириш ва нефть қудуқларини қайта ишлаш каби техник хизматларга қаратилган ҳамкорлик кейинги даврда газ қувурларини биргаликда қуришга айланди. Туркманистон табиий газнинг катта захираларига эга, Хитой эса табиий газ истеъмолининг улкан бозорига эга, шунингдек, туркман табиий газини Осиё-Тинч океани минтақаси мамлакатларига экспорт қилишнинг ягона транзити саналади, шунинг учун икки томоннинг энергетик ҳамкорлиги кенг кўламлидир.

Бир вақтнинг ўзида ётқизилган. *“A”* ва *“B”* линияларининг бошланғич нуқтаси Амударёнинг ўнг қирғоғида Туркманистон ва Ўзбекистон чегарасида бўлиб, линиялар Ўзбекистоннинг марказий қисми ва Қозоғистон жанубидан ўтиб, Ала довонига етиб боради. Умумий узунлиги 10 000 км га яқин бўлган мазкур линия дунёдаги энг узун газ қувури саналади. *“A”* линияси 2009 йил декабрда, *“B”* линияси 2010 йил октябрь ойида ишга туширилди. Ушбу қувур Шинжондан Шанхайгача ва Гуанчжоугача боради.

Қирғизистон нефть ва газнинг маълум захираларига эга. Бироқ, қидирув ва қазиб олиш ишларига маблағ ва технологиянинг етишмаслиги, инфратузилма муаммолари мазкур соҳани жадал ривожланишига тўсқинлик қилмоқда.

2013 йилда Хитой ва Қирғизистоннинг нефть ва газ компанияси нефть ва газ лойиҳасини биргаликда ишлаб чиқишга келишиб олди. Қирғизистон нефть конларини қидириш ва ўзлаштиришни ўз зиммасига олди, Хитой эса сармоя, технология ва кадрлар билан таъминлайди. Лойиҳа тахминан 545 квадрат километрлик нефть қазиб олишнинг бешта блокини ўз ичига олади ва қазиб олинадиган нефть захиралари тахминан 638 миллион баррелни ташкил қилади[1].

Қирғизистоннинг энергия манбалари камлиги сабаб Хитойга нефть ва табиий газ экспорт қилиш имконияти чекланган. Икки томон ўртасидаги энергетика соҳасидаги ҳамкорлик асосан қайта тикланадиган энергия манбаларини ривожлантиришга қаратилган.

Хитой ва Тожикистон ўртасидаги энергетика соҳасидаги ҳамкорликни ҳам кам ривожланган, деб айтиш мумкин. *“D”* қувур линияси Туркманистон ва Ўзбекистон чегараларидан бошланади ва Тожикистон ва Қирғизистон орқали ўтиб, Тяншан тоғлари ва Қирғизистон билан чегарадош Кунлун тоғларини боғлайдиган Шинжон шаҳрига киради. *“D”* газ қувури ишга тушганидан сўнг Хитойга Марказий Осиёдан табиий газ импорти йилига 85 миллиард куб метрга етди.

Ҳозирги вақтда Тожикистон ва Хитой ўртасида энергетика соҳасидаги ҳамкорлик давом этаётган бўлса-да, ҳамкорлик соҳалари чекланган. Иккала томон ҳукуматлари ҳам ҳамкорлик усулларини ўзгартириши, миллий компанияларни Хитой ва Тожикистон ўртасидаги энергетика соҳасидаги ҳамкорликда фаол иштирок этишга рағбатлантириши, энергия алмашинувини мустаҳкамлаши ва ўзаро манфаатли ҳамкорликка тўлиқ киришлари зарур. Бу нафақат миллий энергетика хавфсизлиги стратегиясида алоҳида аҳамиятга эга, балки

[1] Чэнь Цзюаньцзюань. Энергетическое взаимодействие КНР и стран Центральной Азии (Туркменистан, Узбекистан, Кыргызстан, Таджикистан)//Постсоветские исследования. Т.3. № 6 (2020) – С.518.

Шинжон жануби, Тожикистон ва Қирғизистон инфратузилмасини ҳам яхшилашга хизмат қилиши мумкин.

**Хулоса.** Юқоридаги таҳлилларга таянган ҳолда хулоса ўрнида шуни айтиш мумкинки, Марказий Осиё давлатларининг Хитой билан энергетика соҳасидаги ҳамкорлиги мамлакатлар иқтисодиётининг барқарор ривожланишига ҳисса қўшса-да, бу минтақа мамлакатлари энергия ресурсларининг турли салоҳиятига, иқтисодий ривожланиш даражаларига ва бошқа омилларга боғлиқ.

Биринчидан, Марказий Осиё мамлакатлари билан ўзаро энергетика соҳасидаги ҳамкорлик атроф-муҳитни муҳофаза қилиш, энергия ресурсларини тежаш ва самарадорлигини оширишни ҳам қамраб олиши зарур;

Иккинчидан, минтақа давлатлари билан хомашё етказиб беришдан энергия қайта ишлови соҳасида ҳамкорликка ўтиш, замонавий технологиялар алмашинуви, инвестицион соҳадаги кенг кўламли ҳамкорликни ривожлантириш даркор;

Учинчидан, қайта тикланадиган энергия манбаларини кенг миқёсда жорий этиш, инновацион технологиялар бўйича минтақа давлатлари билан йирик дастурларни яратиш ва амалга ошириш керак.

Марказий Осиё геосиёсий жойлашуви туфайли Осиё, Европа ва Яқин Шарқнинг бир қатор мамлакатларига товар етказиб беришнинг асосий қуруқлик йўли бўлиб, минтақанинг барча мамлакатлари ҳам қазиб олинадиган энергия ресурсларининг катта захираларига эга бўлмаса-да, улар потенциал етказиб беришни диверсификациялашга катта ҳисса қўшишга қодир. Шунингдек, Марказий Осиё минтақаси мамлакатлари узоқ муддатли истиқболда Хитойнинг ғарбий ва жанубий вилоятларининг ривожланишига ниҳоятда ижобий таъсир кўрсатиши мумкин.